DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-34 Pages: 309-323

Oriental Journal of Philology




# THE ROLE OF ARABIC LANGUAGE ACADEMIES IN THE CREATION OF MODERN LEGAL TERMS

***Laziza A. Abdulkasimova***
***Independent Researcher***
***Institute of Oriental Languages and Literature, Higher School of Arabic Studies***
***Tashkent State University of Oriental Studies***
***Email: laziza.abdulkasimova@gmail.com***
***Uzbekistan, Tashkent***

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** Arabic Language Academy, Arabterm, Arab Center for Legal and Judicial Studies, Coordinating Bureau for Arabization, Arabization, unification.

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** This article discusses the activities of Arabic language academies and organizations that study terminology in some Arab countries. Today, the “Arab Center for Legal and Judicial Studies” (المركز العربي للبحوث القناعية و القضائية) is working on terminology related to the field of law. The novelty of this topic is that it provides detailed information about Arabic language academies. In conclusion, it should be said that the Arab countries that gained independence established language academies in order to Arabize terminology in the field. Various conferences and seminars were held by these Arabic language academies, terminology disciplines were introduced into the educational process, and the results of scientific research, which are the main sources of enriching terminology, were published and distributed in the form of articles and dictionaries.

# ZAMONAVIY YURIDIK TERMINLARNING YASALISHIDA ARAB TILI AKADEMIYALARINING O‘RNI

***Laziza A. Abdulkasimova***
*Mustaqil tadqiqotchi*
*Sharq xalqlari tillari va adabiyoti instituti, Arabshunoslik oliy maktabi*
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*Email: laziza.abdulkasimova@gmail.com*
*O‘zbekiston, Toshkent*

## MAQOLA HAQIDA

**Kalit so‘zlar:** Arab tili akademiyalai, Arabterm, Huquq va sud tadqiqotlari arab markazi, Arabiylashtirish bo‘yicha muvofiqlashtiruvchi byuro, arabiylashtirish, unifikatsiyalashtirish.

**Annotatsiya:** Mazkur maqolada arab tili akademiyalarining faoliyati va ba’zi arab davlatlaridagi terminlarni tadqiq etuvchi tashkilotlar haqida so‘z boradi. Bugungi kunga kelib aynan huquq sohasiga oid terminlar ustida esa “Huquq va sud tadqiqotlari arab markazi” ( المركز العربي للبحوث القانونية والقضائية ) faoliyat olib boradi. Mazkur mavzuning yangiliga shundaki, unda arab tili akademiyalari haqida batafsil ma’lumotlar keltirilgan. Xulosa o‘rnida shuni aytish kerakki, mustaqillikka erishgan arab davlatlari soha terminlarini arabiylashtirish maqsadida til akademiyalarini tashkil qilishdi. Ushbu arab tili akademiyalari tomonidan turli konferensiya, seminarlar o‘tkazildi, terminologiya fanlari o‘quv jarayoniga tatbiq qilindi, terminlarni boyitishning asosiy manbalari hisoblanadigan ilmiy tadqiqot natijalari maqola va lug‘atlar shaklida nashr etib tarqatildi.

# РОЛЬ АРАБСКИХ АКАДЕМИЙ В СОЗДАНИИ СОВРЕМЕННЫХ ПРАВОВЫХ ТЕРМИНОВ

***Лазиза А. Абдулкасимова***
*Независимый соискатель*
*Институт языков и литературы народов Востока, Высшая школа арабистики*
*Ташкентский государственный университет востоковедения*
*Email: laziza.abdulkasimova@gmail.com*
*Узбекистан, Ташкент*

## О СТАТЬЕ

**Ключевые слова:** Академии арабского языка, Арабтерм, Арабский центр права и судебных исследований, Координационное бюро по арабизации, арабизация, унификация.

**Аннотация:** В данной статье рассказывается о деятельности академий арабского языка и терминологических исследовательских организаций в некоторых арабских странах. На сегодняшний день «Арабский центр права и судебных исследований» (المركز العربي للبحوث القانونية والقدائية) работает на условиях, связанных с областью права. Новизна данной темы в том, что она содержит подробную информацию об академиях арабского языка. В заключение следует сказать, что арабские страны, получившие независимость, создали языковые академии с целью арабизации терминов. В этих академиях арабского языка проводились различные конференции и семинары, терминологические науки применялись в учебном процессе, результаты научных исследований, являющиеся основными

источниками терминологического обогащения, публиковались и распространялись в виде статей и словарей.

**Kirish:** Arab tili akademiyalari – bu insoniyat bilimlarining barcha sohalariga oid terminlar va til masalalari bilan shug‘ullanadigan ilmiy tadqiqot muassasalaridir. Ba’zi tadqiqotchilar til akademiyalarining kelib chiqishi tarixini qadimgi sharqdagi ilmiy akademiyalar bilan bog‘lashga harakat qilishgan, boshqalari esa, til akademiyalarining faoliyati Suqrot va Aflotunning ilmiy kengashlari bilan bog‘liq degan fikrlarni aytib o‘tishgan. Ushbu qadimiy kengashlarning qoshida taraqqiyotga erishish, ijodkorlik va mualliflikni rag‘batlantirish maqsadida boshqa tildagi manbalarni o‘z tillariga tarjima qilish kabi til bilan bog‘liq tadqiqotlarning amalga oshirilishi – o‘sha davrlardan boshlab tilga alohida e’tibor berilganini ko‘rsatadi. Shunday bo‘lishiga qaramay arablar tarixidagi eng qadimiy bu kabi til masalalari bilan shug‘ullanuvchi qo‘mita Ummaviylar shoxi Xolid ibn Yazid ibn Muoviya ibn Abu Sufyon tomonidan Damashqda tashkil etilgan. Mazkur tarjima qo‘mitasi yunon tilidagi kitoblarni arab tiliga tarjima qilish uchun ta’sis etilgan. Bu qo‘mita keyinchalik ham mashhur bo‘ldi. Abbosiylar davrida ham tarjimaga katta e’tibor berildi – Al-Mansur, Xorun Ar-Rashid tomonidan “Baytul-hikma” tashkil etildi. Ma’mun davri esa mazkur qo‘mitaning eng gullab-yashnagan davri hisoblanadi.

Tadqiqotning usullari. Tadqiqot mavzusining yoritilishida tavsifiy, tasnifiy, kontekstual tahlil, tizimlashtirish kabi tadqiqot va tahlil usullari qo‘llanilgan.

Natijalar. XX asrda ilmiy va texnikaviy termin va tushunchalar birdek yuksak oqim bilan rivojlandi. 30-yillarga kelib ham Yevropa, ham Sharq mamlakatlarida birvarakayiga terminologiya sohasini o‘rganish bo‘yicha harakatlar boshlandi. Arab mintaqasiga kelsak, bu yerda ham terminologiya bilan ishlash tizimli ravishda amalga oshirildi. Arab terminologiyasining zamonaviy tarixida va uning rivojlanishida konferensiyalar, seminarlar, arab tili akademiyalari, arablashtirish institutlari va ular tomonidan nashr etilgan asarlar muhim o‘rin tutadi. 20-asrning 1-yarmida ko‘pgina arab davlatlarida ilmiy-lingvistik akademiyalarni tashkil etishga katta e’tibor berila boshlandi. Eng birinchi va qadimiy akademiyalardan 1919-yilda ta’sis etilgan Damashq arab tili akademiyasi hisoblanadi. Undan so‘ng 1932-yilda Qohira va 1947-yilda Bog‘dod akademiyalari paydo bo‘ldi. 1956 yilda Arab davlatlari ligasi Damashqda bo‘lib o‘tgan konferensiyada yuqorida nomlari zikr etilgan akademiyalarni birlashtirish va ularning faoliyatini muvofiqlashtirish maqsadida “Arab akademiyalari uyushmasi”ni tuzish to‘g‘risidagi qarorini e’lon qildi. Uyushma arab davlatlarining ilmiy terminlarini unifikatsiya, ya’ni yagona qilish borasida ham ish olib borishi lozim edi. Biroq, 1971-yildagina Damashq, Qohira, Bog‘dod arab tili akademiyalari uyushmaning a’zolari sifatida shtab-kvartirasi Qohirada joylashgan “Ilmiy-lingvistik arab tili uyushmasi”ni tashkil qildilar. Keyinchalik boshqa arab tili akademiyalari bu

uyushmaga qo‘shildilar. Bu uyushmaning faoliyati 5 ta asosiy yo‘nalishlarga qaratilgan bo‘lib, ular quyidagilardir:

- arab ilmiy tilshunoslik akademiyalari ittifoqini tuzish, ular o‘rtasida aloqani tashkil etish va ularning ishini muvofiqlashtirish hamda akademiyalar, ilmiy muassasalar va olimlar tomonidan ishlab chiqilgan terminologiyani birlashtiruvchi etalon vazifasini bajarish;
- arab tilini targ‘ib qilish;
- arab tilida yozish va arab tiliga tarjima qilishni rag‘batlantirish;
- ilmiy terminologiyani tiklash;
- qo‘lyozmalarni nashr etish.

Ushbu uyushma arab davlatlarining poytaxtlarida seminarlar o‘tkazdi, xususan, 1972-yil Damashqda yuridik terminlarga bag‘ishlangan seminar bo‘lib o‘tdi. Arab tilining taraqqiyotiga o‘z hissasini qo‘shgan boshqa uyushmalar ham bo‘ldi, ular orasida Arab universitetlari uyushmasi (1960), Ilmiy tadqiqotlar kengashini (1975) qayd etish mumkin.

Arab terminolog olimi Ali al-Qosimiy ta’kidlashicha, arab tiliga katta e’tibor qaratilishiga, shu bilan birga “Terminologiya” maxsus nazariy fani dunyoning 20 ta mamlakatida o‘qitilishiga qaramay, XX asrning 90-yillariga qadar bironta ham arab oliy ta’lim muassasalarida “Terminologiya” ilmiy va mustaqil fan sifatida o‘qitilmadi (Ali al-Qasimi,1987, p.265).

Bugungi kunga kelib, holat o‘zgargan, agar arab dunyosida terminologiyaning joriy holatini tadqiq qilsak, bu yerda ham Yevropa, Kanada, AQShdagi kabi terminologiya fanini o‘qitish faol rivojlanmoqda. Shu bilan birga, terminlarni alohida tadqiq qiluvchi til akademiyalarining ham faoliyatida sezilarli o‘zgarishlar ro‘y bermoqda.

Arab tili akademiyalari o‘zining kelib chiqishi va rivojlanishi tarixining dastlabki yillaridan boshlab arab terminologiyasining shakllanishida o‘ziga xos o‘ringa ega (Mustafayeva,2011,pp.40-41). Shunga muvofiq, quyida bugungi kunda faoliyat yuritayotgan arab tili akademiyalari borasida tahlillar olib boriladi. Shu bilan birga, arab tili akademiyalari va ba’zi arab davlatlaridagi terminlarni tadqiq etuvchi tashkilotlarning ro‘yxati beriladi:

| قائمة المجامع العربية | | | |
|---|---|---|---|
| التأسيس | الدولة | الاسم | الرقم |
| 1919 | سوريا | مجمع اللغة العربية بدمشق | 1 |
| 1928 | لبنان | المجمع العلمي اللبناني | 2 |
| 1932 | مصر | مجمع اللغة العربية بالقاهرة | 3 |
| 1947 | العراق | المجمع العلمي العراقي | 4 |
| 1961 | المغرب | مكتب تنسيق التعريب | 5 |
| 1976 | الأردن | مجمع اللغة العربية الأردني | 6 |
| 1983 | تونس | مؤسسة بيت الحكمة | 7 |
| 1986 | الجزائر | المجمع الجزائري للغة العربية | 8 |
| 1993 | السودان | مجمع اللغة العربية بالخرطوم | 9 |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 1994 | فلسطين | مجمع اللغة العربية الفلسطيني | 10 |
| 1994 | ليبيا | مجمع اللغة العربية الليبي | 11 |
| 1996 | الجزائر | المجلس الأعلى للغة العربية | 12 |
| 2007 | إسرائيل | مجمع اللغة العربية في حيفا | 13 |
| 2012 | السعودية | مجمع اللغة العربية الافتراضي | 14 |
| 2012 | السعودية | مجمع اللغة العربية على الشبكة العالمية | 15 |
| 2013 | اليمن | المجمع العلمي اللغوي اليمني | 16 |
| 2017 | موريتانيا | مجلس اللسان العربي | 17 |
| 2020 | السعودية | مجمع الملك سلمان العالمي للغة العربية | 18 |

Birinchi va bugungi kunda ham o‘z faoliyatini davom ettirib kelayotgan Damashqdagi arab tili akademiyasiga 1919-yilda Muhammad Kurd Ali rahbarligi ostida asos solingan. Mazkur akademiyaning maqsadi Suriyada ta’lim va boshqaruvni arabiylashtirish bo‘lib, uning tarkibida tarixiy-arxeologik, madaniy yodgorliklar to‘plangan muzey, ko‘plab risola va kitoblar jamlangan “Zaxiriy” nomli kutubxona hamda 1921-yildan buyon muntazam ravishda nashr etilayotgan oylik jurnal faoliyat olib boradi. Ushbu jurnal quyidagi yo‘nalishlarda nashrni amalga oshiradi:

- arab tilining tadqiqot masalalari;
- lingvistik lug‘atlarni chop etish;
- ilmiy-lingvistik terminlarni o‘rganish;
- merosni asrash va qayta tiklash;
- arab tilini targ‘ib qilish;
- davriy nashrlarni chiqarish.

Bugungi kunda Damashqdagi arab tili akademiyasi qo‘lyozmalar va merosni qayta tiklash qo‘mitasi, terminologiya qo‘mitasi va zamonaviy arab lahjalari qo‘mitasi kabi bir necha qo‘mitalardan iboratdir (Muhammad Kurd Ali,  2016, p.17).

Ikkinchi – Livan ilmiy arab tili akademiyasiga 1928-yilda Bayrutda asos solingan, ammo davlat tomonidan qo‘llab-quvvatlanmaganligi bois, ikki yildan so‘ng o‘z faoliyatini to‘xtatgan, chunki ushbu akademiya faoliyati 3 ta katta qo‘mitaga bo‘lingan va o‘z oldiga ulkan maqsadlarni qo‘ygan qo‘mitalarni moliyalashtirish ancha qiyin edi .

Uchinchi – Arab tili akademiyasiga 1932-yil Qohirada asos solindi. Ushbu Akademiya ham arab tilini rivojlantirishda ko‘plab loyihalarni amalga oshirdi. Terminologiya sohasidagi eng kerakli loyihalar quyidagilardir:

• arabcha lug‘atlar tuzish: “المعجم الوسيط” (“Al-Vasit lug‘ati”, 1960), “معجم ألفاظ القرآن الكريم” (“Qur’oni Karim kalimalari lug‘ati”, 1953-1969), “المعجم الفلسفي” (“Falsafiy terminlar lug‘ati”) 1979-yilda chop etilgan, “والفنية المصطلحات العلمية” (“Ilmiy-texnik terminlar”).

• 1934-yildan buyon chop etiladigan jurnal, uning bir bo‘limi Akademiya tomonidan yaratilgan terminlarga, qolganlari lingvistik qoida, tildagi nazariya va tadqiqotlar hamda Akademiya a’zolari tomonidan yaratilgan ilmiy ishlarga bag‘ishlangan.

Qohira tilshunoslik akademiyasi hozirda quyidagi ishlarni amalga oshiryapti:

- lingvistik lug‘atlarni yaratish;
- til muammolarini o‘rganish;
- ilmiy va lingvistik terminologiyani yaratish;
- arab merosini o‘rganish.

1971-yilda Arab ilmiy tilshunoslik akademiyalari ittifoqi tuzilib, dastlab u Qohira, Damashq va Bog‘dod tilshunoslik akademiyalari a’zolaridan iborat edi. Mazkur ittifoqni Arab ilmiy tilshunoslik akademiyalari federatsiyasi kengashi boshqaradi. Keyinchalik ushbu ittifoq tarkibiga Falastin, Sudan, Liviya va Jazoir qo‘shildi. Keyin esa, Marokash qirolligining Rabotdagi akdemiyasi va Tunisdagi Tunis fanlar, adabiyot va san’at akademiyasi ushbu ittifoqqa qo‘shildi. 1972 yilda bu ittifoqning 1-simpoziumi bo‘lib o‘tdi. Mazkur simpozium huquqiy terminlarni o‘rganishga bag‘ishlangan bo‘lib, terminlar Qohira akademiyasi tomonidan o‘rganildi, Iroq ilmiy akademiyasi esa terminlarni chop etish ishlari bilan shug‘ullandi va shu tarzda hamkorlik davom etdi.

Akademiyaning 1-sessiyasida bir qancha qo‘mitalar tuzildi va ularning soni 25 taga yetdi. Ushbu qo‘mitalar orasida “لجان القانون” (“Huquq qo‘mitasi”) ham faoliyat olib boradi. .

To‘rtinchi - Iroq ilmiy akademiyasi 1947-yilda tashkil etildi. Mazkur Akademiya ham o‘z ilmiy jurnalini chop eta boshladi hamda qimmatli manbalar saqlanadigan kutubxonasini yaratdi. Bog‘dod va Qohira til akademiyalari boshqa til akademiyalaridan terminologiya va fanlarni arablashtirish masalalari bilan shug‘ullanishga ixtisoslashganligi bilan ajralib turadi hamda bu sohada katta obro‘ga egadir. Har ikkisining vazifasi so‘zlarni arablashtirish, ilmiy terminlarni topish, tadqiqot uchun zarur bo‘lgan kitoblarni tarjima qilishdir.

Iroq akademiyasi ilmiy so‘zlar va terminlarni shakllantirishda alohida ustuvorliklarni belgilab qo‘ygan, ularga ko‘ra, zamonaviy so‘zlarni tilda qo‘llash boshqa bir zamonaviy so‘zdan hosila so‘zlar yasash orqali amalga oshiriladi. Agar biron-bir so‘zning ma’nosini arablashtirish imkoni umuman topilmasa, u holda lug‘atdagi eski so‘zlardan ko‘ra boshqa tildan olish afzalroqdir.

Akademiya turli sohalarga oid terminlar to‘plamlarini chop etadi va bu to‘plamlar orasida 1962-yilda nashr etilgan konstitutsiyaviy huquq terminlari ham mavjud.

Beshinchi - Marokashda esa “Arabiylashtirish bo‘yicha muvofiqlashtiruvchi byuro” (مكتب تنسيق التعريب ) arab ta’limi, madaniyat va fan masalalari bilan shug‘ullanuvchi tashkilot bo‘lib, u 1961-yilda tashkil etilgan. Mazkur byuro zamonaviy hayotning barcha jabhalarida madaniy va

texnologik yutuqlarni ifodalash uchun eng munosib yangi ilmiy va texnik terminlarning arabcha ekvivalentlarini topishda katta sa'y-harakatlarni amalga oshirdi. Barcha arab mamlakatlari byuro tomonidan oʻtkaziladigan arablashtirish konferensiyalarida ishtirok etib, ushbu terminlarni muvofiqlashtiradilar, yagona shaklini yaratadilar va tasdiqlaydilar.

Mazkur byuro oʻz loyihalari va dasturlari doirasida ixtisoslashtirilgan maxsus seminarlar oʻtkazadi:

Birinchi: leksikografik loyihalarni oʻrganish boʻyicha seminarlar;

Ikkinchi: terminologiyani ishlab chiqish metodologiyalarini unifikatsiyalashtirish boʻyicha seminarlar;

Uchinchi: unifikatsiyalashtirilgan lugʻatlarni koʻrib chiqish boʻyicha seminarlar.

Byuro qoshidagi "مجلة اللسان العربي" – "Arab tili" nomli jurnal ilmiy muassasalar, til akademiyalari, universitetlar hamda arablashtirish, tarjima va lingvistik masalalar bilan qiziquvchi mutaxassislar uchun ma'lumotnoma vazifasini oʻtaydi. Shu bilan birga, mazkur jurnal arab, ingiz, fransuz tillarida 4 mingdan ortiq tadqiqot ishlarini nashr qilgan platformadir.

Byuro ilmiy terminologiya bilan ishlashda aniqlikka erishish maqsadida atamalarni saqlash, tartibga solish, ular bilan ishlash, yangilash, izlash, nashr etish va tarqatish maqsadida terminologiya bankini tashkil etdi. Ushbu terminologiya bankining vazifalari esa quyidagilardan iborat:

- turli bilim sohalaridagi atamalarni toʻplash va ularni ma'lum bir ilmiy metodologiya boʻyicha saqlash;
- rivojlanayotgan terminologiyani kuzatish va saqlash;
- foydalanuvchilarni standartlashgan terminologiya bilan ta'minlash;
- ilmiy terminologiyani muvofiqlashtirishda byuroning rolini kuchaytirish;
- terminologiyaga oid bibliografik ma'lumotlarni saqlash;
- terminologiya, leksikografiya va tarjima boʻyicha arab mutaxassislari uchun kompyuterlashtirilgan qoʻllanmani ishlab chiqish.

Arabiylashtirish boʻyicha muvofiqlashtiruvchi byuro qoshida ixtisoslashgan kutubxona mavjud boʻlib, ushbu kutubxonada Arab davlatlari ligasi qoshidagi "Ta'lim, madaniyat va fan tashkiloti" (ALECSO) nashrlari, til akademiyalarining davriy nashrlari bilan bir qatorda leksikologiya, lingvistika, leksikografiya, arablashtirishga oid hamda tarjima qilingan asarlar mavjuddir.

"Arabterm" interaktiv texnik leksika loyihasi 2010-yildan buyon internet tarmogʻida faoliyat olib boradi. Ushbu loyiha ALECSO va Germaniyadagi iqtisodiy hamkorlik va taraqqiyot federal vazirligi oʻrtasidagi qoʻshma hamkorlik mahsulidir. Mazkur loyiha ishlari Arabiylashtirish boʻyicha muvofiqlashtiruvchi byuro tomonidan amalga oshiriladi. Ushbu loyiha texnik sohalar va

turli sanoat tarmoqlari bo‘yicha 4 tilda – arab, nemis, ingliz va fransuz tillarida terminlar ensiklopediyasini tayyorlashga qaratilgan elektron lug‘at bo‘lib, undan barcha insonlar www.arabtermorg elektron manzili orqali bepul foydalanadilar.

Oltinchi - Iordaniya arab tili akademiyasi 1976-yilda ta’sis etildi. Barcha akademiyalar kabi ushbu akademiyaning maqsadi arab tilining yaxlitligini saqlab qolish, arab tilini targ‘ib qilish, arab va islom merosini tiklash hamda zamonaviy adabiyot, fan va san’at talablari bilan hamnafas bo‘lib, ushbu sohalarga oid terminlarning lug‘atlarini yaratish, shuningdek, qirollikda mavjud va xorijiy muassasalar bilan ta’lim, ilmiy, lingvistik va madaniy sohalarda hamkorlik qilib, terminlarni unifikatsiya qilishga intilish.

2015-yilda Akademiya tomonidan “Arab tilini himoya qilish to‘g‘risida” qonun chiqarildi. Ushbu qonunga muvofiq, Qirollikdagi barcha tashkilotlar, xususan vazirliklar, xususiy va davlat idoralari yozishmalar, kelishuvlar, nashrlarni faqat arab tilida amalga oshirishlari majburiy bo‘lib, bunday jarayon Iordaniya til akademiyasi arab tilining rolini yanada mustahkamlashga katta e’tibor berayotganidan dalolatdir.

Akademiya qoshida ilmiy jurnal faoliyati yo‘lga qo‘yildi, kutubxona barpo etildi. Akademiya tomonidan qator konferensiya va seminarlar o‘tkaziladi.

Yettinchi – “بيت الحكمة أو المجمع التونسي للعلوم والآداب والفنون” – “Donolik uyi yoki Tunis fan, adabiyot va san’at uyi” 1983-yilda tashkil etilgan. Donolik uyining maqsad va vazifalariga quyidagilar kiradi, xususan,

- taniqli madaniyat arboblarini to‘plash va ularga ilmiy faoliyatning turli sohalari bo‘yicha tadqiqotlarni davom ettirish hamda o‘zaro axborot almashish imkonini berish;
- dunyodagi bu kabi muassasalar bilan hamkorlik qilgan holda arab tilini boyitish, uning rivojlanishiga hissa qo‘shish;
- tadqiqot va nashriyot borasidagi meroslarga g‘amxo‘rlik qilishda o‘z hissasini qo‘shish;
- lug‘atlar, ensiklopediyalar yozish, asarlarni tarjima qilish;
- turli sohalar bo‘yicha seminar va ma’ruzalar tashkil etish;
- ilmiy va badiiy harakterdagi asarlarni nashr etish

Sakkizinchi – 1986-yilda asos solingan Jazoir arab tili akademiyasi ham yilda ikki marotaba “مجلة المجمع الجزائري للغة العربية” rukni ostida o‘z jurnalini chop ettiradi.

Ushbu Akademiya “Arab tilshunosligi repertuari loyihasi” ni birinchi bo‘lib amalga oshirdi va yakunladi. Akademiya arab tilini boyitish va rivojlantirish, xususan soha terminlari ustida ishlash kabi ko‘plab vazifalari mavjud, ammo kuzatishlarimizga ko‘ra shuni aytish kerakki, Akademiya tomonidan 2001 yildan to 2017 yilga qadar o‘tkazilgan ko‘pgina konferensiyalar

ilmiy-texnik terminologiya, xususan harbiy terminologiya, bank va injeneriya sohalariga oid terminologiyaga bag'ishlangan.

Bugungi kunda Akademiya o'z kutubxonasiga ega va unda 10000 dan ortiq kitoblar mavjud bo'lib, ularning aksariyati arab tilidadir.

To'qqizinchi – 1990-yil Abdulla at-Tayib boshchiligida Sudanda ta'sis etilgan Xartum arab tili akademiyasi yiliga ikki marotaba "مجلة مجمع اللغة العربية في الخرطوم " nomli jurnal chop etadi. Ammo Akademiya boshqa maxsus qo'mitalar singari oliy ta'limni arabiylashtirish masalalari bilan shug'ullanmaydi.

O'ninchi - Falastin arab tili akademiyasi (Baytul-Maqdis) 1994-yilda Yosir Arafat tomonidan Ramallaxda ochildi. "مجلة مجمع اللغة العربية" nomli jurnal har yili Akademiya qoshida maqolalar nashr qiladi. Arab tili akademiyasining maqsadi arab tilining yaxlitligini saqlash, terminlarni mahalliylashtirish va standartlashtirish, ilmiy, lingvistik, adabiy va madaniy seminarlar, konferensiyalar o'kazish, lingvistik tadqiqotlar tayyorlash va nashr ettirishdan iborat .

O'n birinchi - Shu yili, ya'ni 1994-yilda Liviya arab tili akademiyasi ham o'z faoliyatini boshladi. Boshqa akademiyalar kabi ushbu akademiya arab filologiyasi masalalari mavzusida konferensiya, seminarlar o'tkazdi. Bugungi kunda Akademiya "حولية المجمع" ("Akademiya yilnomasi") nomli jurnalni tahrir qiladi.

O'n ikkinchi – Arab tili Oliy Kengashi Jazoir Respublikasi huzuridagi maslahat organi bo'lib, 1996 yilda tuzilgan.

Kengashning eng asosiy vazifalaridan biri ma'muriy va harbiy hujjatlarni arablashtirish, shuningdek ta'lim sohasiga ham o'z hissasini qo'shishidir. Kengash arab tilini targ'ib qilish bilan shug'ullanuvchi qo'mitalar, jumladan, tarjima qo'mitasi, arab tilini rivojlantirish qo'mitasi va boshqa qator qo'mitalarga asos soldi. Shu qatorda Kengash arab tili, tarjima va tilshunoslik bilan bog'liq turli yo'nalishlarda milliy konferensiyalar tashkil etadi.

Kengash arab tilini targ'ib qilish va uni hayotning turli sohalarida takomillashtirish maqsadida tadqiqotlar, kitoblar va jurnallar nashr etadi, jumladan:

- "مجلة اللغة العربية" – "Arab tili" nomli jurnalda arab tili va tegishli tadqiqotlarga bog'liq nashrlar chop etiladi.
- "مجلة معالم" – "Diqqatga sazovor joylar" nomli jurnal tarjimaga oid tadqiqotlar bilan shug'ullanadi.

O'n uchinchi – 2007-yilda ta'sis etilgan Arab tili akademiyasi Xayfa (Isroil) da joylashgan. Uning birinchi prezidenti sifatida Tel-Aviv universiteti zamonaviy arab adabiyoti bo'yicha professori, doktor Maxmud G'anaim tayinlandi. Mazkur Akademiyaning maqsadlari boshqa akademiyalarning faoliyatidan ozgina farqlanadi, chunki Akademiya arab tilini turli davrlari va

tarmoqlarida o‘rganish, lug‘atlarni tahrirlash bilan bir qatorda yahudiy tilining rivojiga ham katta hissa qo‘shadi.

O‘n to‘rtinchi – Virtual olamdagi arab tili akademiyasi 2012-yilda Saudiya Arabistonida ta’sis etilgan. Akademiyaning vazifasi arab tili va uning lahjalariga xizmat qilishdan iboratdir. Mazkur akademiyaning maqsadlaridan kelib chiqib, uning faoliyati borasida so‘z yuritishimiz mumkin:

- Fusxani unifikatsiya qilish hamda tilning buzilishiga qarshi kurashish;
- Lingvistikaga oid matn namunalarini tahlil qilish;
- Zamonaviy arab lahjalarini to‘plash va ularni fusxaga yaqinlashtirish;
- Zamonaviy arab lahjalariga o‘zlashma so‘zlarning kirib kelishi va ularning kirish omillarini o‘rganish;
- Arabiylashtirilmagan zamonaviy terminologiyani, ayniqsa keyingi avlodlar orasida keng tarqalgan zamonaviy texnologik vositalarni ifodalovchi so‘zlarni arablashtirishga harakat qilish.

O‘n beshinchi – Saudiya arabistoni tomonidan ilk bor 2012-yilda “Internet tarmog‘idagi arab tili akademiyasi” nomli lingvistik akademiya yaratildi. Ushbu akademiyaning boshqa til akademiyalardan farqi ham uning internet olamida o‘z faoliyatini olib borishidir.

Mazkur akademiyaning maqsadlari arab merosini tiklash, arab tilini osonlashtirish va unifikatsiya qilishdan iboratdir. Akademiya tomonidan ilmiy tadqiqot ishlari, kitoblar chop etiladi hamda uning qoshida ilmiy jurnal faoliyat olib boradi. Shu bilan birga akademiyaning tadqiqot natijalari X, Face book, You Tube kanallarida muntazam ravishda uzatiladi.

O‘n oltinchi – Yaman lingvistik ilmiy akademiyasi 2013 yilda ta’sis etilgan. Ushbu akademiyaning faoliyatiga doir ma’lumotlar topilmadi.

O‘n yettinchi – Mavritaniya arab tili kengashi 2017-yilda ta’sis etilgan. Mavritaniya hukumati tomonidan arab tili va uning muammolarini tadqiq qiluvchi markaz sifatida lisenziyalangan, shuningdek, oliy ta’lim va ilmiy tadqiqotlar vazirligi tomonidan uyushma sifatida tan olingan hamda arab ilmiy lingvistik akademiyalar ittifoqiga a’zolikka qabul qilingan.

O‘n sakkizinchi – Qirol Solmon halqaro arab tili akademiyasi 2020-yilda ta’sis etilgan. Majmuaning maqsadi arab tilining rolini arab mintaqasida va butun dunyoda kuchaytirishga qaratilgan. Shu bilan birga arab hamda islom madaniyatining chuqur lingvisik boyligini aks ettiruvchi arab tilining qadr-qiymatini yanada mustahkamlashdan iboratdir. Qirol Solmon halqaro arab tili akademiyasi arab tilini o‘qitish bo‘yicha ham qator loyihalarni yo‘lga qo‘ygan.

Shu bilan birga Akademiya Qirol Abdullox bin Abdulaziz xalqaro arab tiliga xizmat ko‘rsatish markazi bilan hamkorlikda 3 ta jurnalni chop etishni yo‘lga qo‘ydi: “مجلة اللسانيات العربية” (Arab tilshunosligi jurnali), “مجلة التخطيط و السياسة اللغوية” (Rejalashtirish va lingvistik siyosat jurnali),

“مجلة تعليم العربية لغة ثانية” (Arab tilini ikkinchi til sifatida oʻqitish) nomli jurnallar. Undan soʻng yana uchta jurnal faoliyati yoʻlga qoʻyildi: “مجلة اختبارات اللغة” (Til boʻyicha testlar oʻtkazish jurnali), “مجلة اللغويات الحاسوبية والمعالجة الآلية للغة العربية” (Kompyuter lingvistikasi va arab tilini avtomatik tarzda qayta ishlash), “مجلة علوم اللغة العربية” (Arab tili fanlari jurnali).

Akademiya tomonidan lingvistik zamonaviy lugʻatlar uchun “Suvar” platformasi ishlab chiqilgan boʻlib, ushbu raqamli platforma leksikografik sohani kompyuterlashtirishga qaratilgan boʻlib, foydalanuvchilarga unda chop etilgan barcha lugʻatlarni qidirish imkonini beradi. Platformada “Amaliy tilshunoslik terminologiyasining ensiklopedik lugʻati”, “Aerokosmik muhandislik terminologiyasi lugʻati”, “Media terminologiyasi lugʻati” kabi elektron lugʻatlarni koʻrishimiz mumkin.

Muhokama. XXI asr boshlarida arab tili akademiyalari terminologik lugʻatlarni yaratish, oʻrganish, standartlashtirish muammolari bilan shugʻullandi. Arab tili akademiyalari faoliyati hanuzgacha konservativ yondashuv hamda arab tilini xorijiy leksik birliklarning kirib kelishidan maksimal darajada himoya qilish bilan ajralib turadi. Zamonaviy ixtisoslashtirilgan arabcha chet tili lugʻatlari tilshunoslar tomonidan emas, balki turli bilim sohalari boʻyicha malakali mutaxassislar tomonidan tuzilganligi ularning sifatini sezilarli darajada pasaytirib, terminologik polisemiyaning gullab-yashnashiga xizmat qilayotganiga etibor qaratish lozim.

Arab va musulmon hukumatlari arab tilining rolini kuchaytirish uchun milliy, mintaqaviy va xalqaro darajada izchil harakatlarni amalga oshirishmoqda. Bu yoʻlda arab tili akademiyalari (مجامع اللغة العربية), Arab davlatlari ligasi qoshidagi “Ta’lim, madaniyat va fan tashkiloti” (ALECSO) va boshqalar katta yutuqlarga erishdilar. Ular qatorida Qirol Abdullo bin Abdulaziz nomidagi “Arab tilini qoʻllab-quvvatlash xalqaro markazi” (مركزالملك عبد الله بن عبد العزيزالدولي لخدمة اللغة العربية ), “Koʻrfaz davlatlari arab tili ta’lim markazi”) المركز التربوي للغة العربية لدول الخليج بالشارقة) kabi maxsus tashkilotlar ham oʻz faoliyatini samarali davom ettirmoqdalar (Tuleubayeva, 2019, p.45).

Arab tili akademiyalarida asosan quyidagi usullar orqali terminlar yasaladi: 1) tarjima (kalka); 2) soʻz yasalish usullari orqali; 3) leksik-semantik; 4) abbreviatura; 5) arabiylashtirish (Muhammad Al-Tunji, 2005, p.36)

Arab tili akademiyalari kiritayotgan terminlarni universitetlar qoshida tashkil etilgan CERTA (Centre d’etudes et de recherches an terminologie arabe) – “Arab terminologiyasini ilmiy oʻrganish markazi”, Agency Universitary de la Francophonie (Frankofon Universitetlar agentligi) va “Arabiylashtirish boʻyicha muvofiqlashtiruvchi byuro” lar nazorat qiladi hamda muvofiqlashtiradi .

Bugungi kunga kelib aynan huquq sohasiga oid terminlar ustida Arab davlatlari ligasi qoshidagi arab adliya vazirlari kengashi tomonidan boshqariladigan “Huquq va sud tadqiqotlari

arab markazi” (المركز العربي للبحوث القانونية والقضائية) faoliyat olib boradi (https://www.carjj.org/dictionary, 2023). Mazkur markazning tashkil etishi haqidagi qaror 1981-yilda Sanoda bo‘lib o‘tgan arab adliya vazirlarining ikkinchi konferensiyasida qabul qilingan, uning shtab-kvartirasi Livan Respublikasi poytaxti Bayrut shahrida joylashgan. Markaz nizomiga muvofiq, o‘ziga yuklatilgan vazifalar doirasida tadqiqotlar o‘tkazishi, shuningdek, huquqiy va sud tizimlari bo‘yicha loyihalarni tayyorlash orqali arab adliya vazirlari kengashining maqsadlarini amalga oshirishda o‘z hissasini qo‘shadi. Shu bilan birga, Markaz arab qonunchiligini unifikatsiya qilish sohasida muhim ishlar va ilmiy seminarlar o‘tkazdi.

Markazning oldiga qo‘ygan maqsadi quyidagilardan iborat:

1. A’zo davlatlar o‘rtasidagi huquqiy va sud-huquq sohalari bo‘yicha hamkorlikni rasmiylashtirish va rivojlantirish;

2. Shariat hamda huquq sohasida ixtisoslashtirilgan ilmiy tadqiqotlarni qo‘llab-quvvatlash, shuningdek, arab qonunchiligini unifikatsiyalash bilan bog‘liq qadamlarni ilgari surish;

3. Arab sud tizimini modernizatsiya qilish, rivojlantirish va unifikatsiya qilish maqsadida sud tizimini o‘rganish va qiyosiy tadqiqotlar o‘tkazish.

Mazkur markaz yuqorida keltirilgan maqsadlarni amalga oshirish uchun quyidagi vazifalarni o‘z faoliyati davomida amalga oshirishi shart:

1. Arab mamalakatlarida amalda bo‘lgan qonun hujjatlarini to‘plash, tahlil qilish va nashr etish, ularni tasniflash, indekslarini yaratish, shu bilan birga sud-huquq statistikasi, ularni tahlil qilish, nashr etishga etibor qaratish;

2. Soha vakillarini o‘qitishda yordam ko‘rsatish, qonun hujjatlarini ishlab chiqish bo‘yicha mutaxassislarni ham tayyorlash;

3. Arab dunyosida qo‘llanilayotgan huquqiy va sud terminologiyasini unifikatsiya qilishga ko‘maklashish va bu sohada islom huquqshunosligi kitoblarida keltirilgan atamalarni o‘rganish hamda ularni qayta tiklash yo‘lida harakat qilish;

4. Huquqiy bilimlarni yanada chuqurlashtirish maqsadida konferensiya, ilmiy uchrashuv hamda seminarlar tashkil etish;

5. Arab mamlakatlarida qonunchilik, sud tizimi, shuningdek huquqiy masalalar bilan shug‘ullanuvchi milliy markaz va istitutlar bilan ta’lim dasturlari, o‘qitish usullari, hujjatlar almashinuvi va boshqa masalalar bo‘yicha aloqalarni tiklash, ular o‘rtasida davriy uchrashuvlar o‘tkazish;

6. Arab hamda xorijiy huquqiy tadqiqot markazlari bilan hamkorlik aloqalarini rivojlantirish.

Mazkur markaz o‘zining elektron veb-saytidagi sahifasiga arab qonunlaridan olingan va arab adliya vazirlari kengashi tomonidan tasdiqlangan huquqiy va sud terminlarini muntazam ravishda joylashtirib boradi. Ushbu sayt sahifasiga kiritilgan ba’zi jinoyat huquqi terminlarini misol sifatida quyida keltirib o‘tamiz, sayt sahifasida terminlar aynan shu ko‘rinishdagi jadval orqali ifodalangan:

| معجم المصطلحات القانونية والقضائية المستخرجة من القوانين العربية والمعتمدة من قبل مجلس وزراء العدل العرب | | |
|---|---|---|
| **المصطلح** | **المعنى القانوني** | **المصدر** |
| التجسّس | ارتكاب الأجنبي أحد الجرائم الماسّة بأمن الدولة الخارجي. | القانون الجزائي العربي الموحد - الجزء الثاني |
| التعازير | الجرائم التي لم تقدّر فيها عقوبة بنصّ شرعي. | القانون الجزائي العربي الموحد - الجزء الأول |
| التوقيف | حجز الشخص قبل صدور الحكم عليه. | القانون الجزائي العربي الموحد - الجزء الأول |
| الديّة | عقوبة مالية مقدّرة شرعاً. | القانون الجزائي العربي الموحد - الجزء الأول |
| الحدود | الأفعال والعقوبات المحدّدة لنصّ شرعي لها. | القانون الجزائي العربي الموحد - الجزء الأول |
| الرشوة | طلب الموظف لنفسه أو لغيره أو قبوله أو أخذه وعداً أو عطية لأداء عمل من أعمال وظيفته أو الإمتناع عنه. | القانون الجزائي العربي الموحد - الجزء الثاني |

*Tarjimasi:*

| Arab qonunlaridan olingan va Arab Adliya Vazirlar Kengashi tomonidan tasdiqlangan yuridik va sud atamalari lug‘ati | | |
|---|---|---|
| **Manba** | **Qonundagi ma’nosi, ya’ni izohi** | **Termin** |
| Birlashgan arab jinoyat kodeksi – ikkinchi qism | Chet el fuqarosi tomonidan davlatning tashqi xavfsizligiga daxldor jinoyatlardan birini sodir etishi. | Josuslik |
| Birlashgan arab jinoyat kodeksi – birinchi qism | Shariat qonuni matnida jazo belgilanmagan jinoyatlar. | Taa’ziz |
| Birlashgan arab jinoyat kodeksi – birinchi qism | Shaxsni hukm chiqarilishidan oldin ushlab turish | Hibsga olish |
| Birlashgan arab jinoyat kodeksi – birinchi qism | Shariat qonuni bilan belgilangan moliyaviy jazo | Diya |
| Birlashgan arab jinoyat kodeksi – birinchi qism | Shariat qonuni matnida belgilangan harakat va jazolar | Hudud |
| Birlashgan arab jinoyat kodeksi – ikkinchi qism | Xodim o‘zi yoki boshqalarni ishga qabul qilishni iltimos qilishi, shuningdek o‘z vazifasidagi biron-bir ishni bajarishi yoki u ishni bajarishdan voz kechishi uchun va’da yoki sovg‘a olishi. | Poraxo‘rlik |

Markazning veb-saytidan nafaqat arab yuridik terminlar lug‘atini, balki muntazam ravishda bo‘lib o‘tadigan huquq sohasiga oid uchrashuvlar, ushbu sohada olib borilayotgan tadqiqotlar hamda ularning natijalari kabi boshqa ko‘plab ma’lumotlarni topishimiz mumkin.

**Xulosa.** Xulosa o‘rnida shuni aytish kerakki, mustaqillikka erishgan arab davlatlari soha terminlarini arabiylashtirish maqsadida til akademiyalarini tashkil qilishdi. Arab termin yasash akademiyalari o‘zining uzoq yillik tarixiga ega bo‘lib, ular ma’lum bir rivojlanish bosqichlaridan

o‘tib kelganlar. Ushbu arab tili akademiyalari tomonidan turli konferensiya, seminarlar o‘tkazildi, terminologiya fanlari o‘quv jarayoniga tatbiq qilindi, terminlarni boyitishning asosiy manbalari hisoblanadigan ilmiy tadqiqot natijalari maqola va lug‘atlar shaklida nashr etib tarqatildi. Shu bilan birga mazkur akademiyalarning diqqat markazida faqatgina termin yasash emas, balki ularni unifikatsiya qilish ham alohida o‘rin tutgan.

Bugungi kunga kelib esa, aynan huquq sohasiga oid terminlar ustida Arab davlatlari ligasi qoshidagi arab adliya vazirlari kengashi qoshidagi “Huquq va sud tadqiqotlari arab markazi”) المركز العربي للبحوث القانونية والقضائية ) faoliyat olib boradi. Bu markaz arabcha terminlarni, xususan huquqqa oid terminlarni yasash, unifikatsiya qilish, ularni munosib ravishda qo‘llash hamda ommaga taqdim qilish borasida faol ishlar olib bormoqda.

**Fodalanilgan adabiyotlar ro‘yxati:**

1. Algerian Official Gazette. (2023). Al-Jarīda al-Rasmiyya al-Jazā'iriyya. (in Arabic)

2. Arab Scientific and Literary Unions. (2021). Official website of the Jordanian Arabic Language Academy. (2021). (Mawqiʿ Akādīmīyat al-Lugha al-ʿArabiyya al-Urduniyya). (in Arabic)

3. Muhammad Al-Tunji. (2005). Borrowed and Foreign Words in Arabic Language and Literature. Al-Muarrab wa al-Dakhil fi al-Lugha al-Arabiyya wa Adabuha. – Beirut: Dar al-Ma’rifa. – p. 264. (in Arabic)

4. Ali al-Qasimi. (1987). Introduction to Terminology. Muqaddima fi Ilm al-Mustalah. – Cairo: Maktabat al-Nahda al-Misriyya. –265 p. (in Arabic)

5. Website. (2023). Retrieved from https://www.carjj.org/dictionary

6. Website. (n.d.). Retrieved from https://www.majma.ly/

7. Mirzahmedova, X. (2017). The structural layers and methods of construction of Persian transport terms. Fors transport terminlarining tuzilish qavatlari va qurilish usullari: Doctor of Philosophy Dissertation. Tashkent, 221 p. (in Uzbek)

8. Tuleubayeva, S. (2019). In the current Arab situation in Arab countries. Arab elderindegi qazirgi arab jağdayı. – 45 p. (in Kazakh)

9. Higher Arabic Language Council. (2020). Information about the Arabic Language Academy in Haifa. (in Arabic)

10. Al Jazeera Channel. (2013). Thalāth Ittiḥādāt lil-Lugha al-ʿArabiyya fī Filasṭīn, July 25. (in Arabic)

11. Comprehensive Knowledge Encyclopedia. (2010). Mawsū'at Ittiḥādāt al-Lugha al-ʿArabiyya. (in Arabic)

12. Mustafayeva, A. (2011). Modern Arabic terminology: formation and problems of translation (based on the terminology of computer science). Sovremennaya arabskiy terminologiya: formirovaniye i problemy perevoda (na osnove terminologii informatiky): Dissertation …Doctor of Philosophy (PhD): 6D020900. – pp. 40-41. (in Russian)